ISSN: 2181-9874 SJIF 2022: 6.698

# ZAMONAVIY DAVRDA AFG'ONISTONDAGI IJTIMOIY-SIYOSIY JARAYONLARNING TURKIY DUNYOGA TA'SIRI

***Fayzullayev Aziz Husan o'g'li***
*Toshkent davlat sharqshunoslik universiteti*
*Sharq mamlakatlari tarixi va antropologiyasi kafedrasi doktoranti*
*E-mail: fayzullayevazizbek162@gmail.com*
*Tel: (90)118-80-50*

***Annotatsiya.*** *Maqola Afg'onistondagi so'ngi geosiyosiy o'zgarishlarning Turkiya, Ozarbayjon va Markaziy Osiyoning turkiy davlatlari tashqi siyosatiga qay darajada ta'sir qilganligi bilan bog'liq tahlillarni ilgari suradi. Bu o'rinda O'zbekiston va Turkiyaning Afg'oniston masalasidagi yondashuvlari diqqatga sazovor. Shuningdek, bevosita Afg'oniston bilan chegaradosh bo'lmagan Qozog'iston, Qirg'iziston va Ozarbayjon kabi turkiy davlatlarining Afg'oniston bilan bog'liq tahdid va imkoniyatlari atroflicha tahlil qilingan.*

***Kalit so'zlar.*** *Turkiya, NATO, ISAF, Turkiy davlatlar tashkiloti, "yumshoq kuch", Inklyuziv hukumat, Tolibon, Xitoy.*

# THE EFFECT OF SOCIO-POLITICAL PROCESSES IN AFGHANISTAN IN THE MODERN PERIOD ON THE TURKISH WORLD

***Faizullayev Aziz Husan ugli***
*Tashkent State University of Oriental Studies*
*Ph.D. student of the Department of History and Anthropology of Eastern Countries*
*E-mail: fayzullayevazizbek162@gmail.com*
*Tel: (90)118-80-50*

***Annotation.*** *The article presents an analysis of how recent geopolitical changes in Afghanistan have influenced the foreign policy of Turkey, Azerbaijan and the Turkic states of Central Asia. At this point, the approaches of Uzbekistan and Turkey to the issue of Afghanistan are noteworthy. Also, threats and opportunities related to Afghanistan of Turkic countries such as Kazakhstan, Kyrgyzstan, and Azerbaijan, which do not directly border Afghanistan, have been thoroughly analyzed.*

***Key words.*** *Turkiye, NATO, ISAF, Organization of Turkic States, "Soft power", Inclusive government, Taliban, China.*

# ВЛИЯНИЕ СОЦИАЛЬНО-ПОЛИТИЧЕСКИХ ПРОЦЕССОВ В АФГАНИСТАНЕ В СОВРЕМЕННЫЙ ПЕРИОД НА ТУРЕЦКИЙ МИР

***Файзуллаев Азиз Хусан угли***

 Doi: 10.24412/2181-9874-2024-1-329-340

ISSN: 2181-9874 SJIF 2022: 6.698

*Ташкентский государственный университет востоковедения*
*Докторант Кафедры истории и антропологии стран Востока*
*E-mail: fayzullayevazizbek162@gmail.com*
*Тел: (90)118-80-50*

***Абстракт.*** *В статье представлен анализ того, как недавние геополитические изменения в Афганистане повлияли на внешнюю политику Турции, Азербайджана и тюркских государств Центральной Азии. В этом плане заслуживают внимания подходы Узбекистана и Турции к вопросу Афганистана. Также были тщательно проанализированы угрозы и возможности, связанные с Афганистаном, со стороны тюркских стран, таких как Казахстан, Кыргызстан и Азербайджан, которые напрямую не граничат с Афганистаном.*

***Ключевые слова.*** *Турция, НАТО, ISAF, Организация тюркских государств, «Мягкая сила», Инклюзивное правительство, Талибан, Китай.*

**Kirish.** Afg‘oniston global ustunlik kurashi nuqtai nazaridan muhim geosiyosiy nuqtada joylashgan. Chunki Afg‘oniston Markaziy Osiyo, Janubiy Osiyo va Yaqin Sharq yo‘nalishidagi asosiy davlat hisoblanib, Afg‘onistonda hukmronlik qilayotgan har qanday kuch so‘z yuritilayotgan mintaqalarga to‘g‘ridan to‘g‘ri ta’sir qilish imkoniyatiga ega bo’lishi bir qator xalqaro munosabatlar nazariyalarida ta’kidlab o’tilgan. Shu sababli 2021-yil 31-avgustda AQSh Afg‘onistondan qo‘shinlarini olib chiqishni yakunlashi va Tolibonning mamlakatda mutlaq kuchga aylanishi, migratsiya, xavfsizlik va iqtisodiy omillar tufayli Turkiya va Markaziy Osiyodagi mamlakatlaridagi vaziyatni beqarorlashtirishi mumkinligi haqida turli ilmiy va siyosiy doiralarda muhokamalarga sabab bo‘ldi. Shu bilan birga, G‘arb kuchlarining Afg‘onistonni tark etishi fonida Afg‘onistondagi hokimiyat bo‘shlig‘i Turkiya va turk dunyosining geosiyosiy ahamiyatini oshirganligi ham yaqqol ko‘rinib turibdi. Chunki, turk dunyosi davlatlari geosiyosiy sub’ekt sifatida mintaqaning muhim ishtirokchilar qatoriga kiradi. Bu o‘rinda birinchi navbatda Afg‘onistondagi tinchlik jarayoni uchun faol harakat qilayotgan Turkiya va O‘zbekistonni alohida qayd etish lozim. Undan keying o‘rinlarda Afg‘onistonni iqtisodiy loyihalar

 Doi: 10.24412/2181-9874-2024-1-329-340

ISSN: 2181-9874 SJIF 2022: 6.698

doirasida hamkorlikka tortishga e’tibor qaratayotgan Turkmaniston, so‘ngra Qozog‘iston va Qirg‘izistonning “yumshoq kuch” jihatidan gumanitar yondashuvi, nihoyat, Ozarbayjonning munosabatilarini tahlil qilish dolzarb hisoblanadi.

**Uslublar.** Turkiya tarixan Afg‘oniston bilan ko‘plab sohalarda yaqin munosabatlar olib borgan. Turkiyaning yuz yildan ortiq ulkan davr oralig‘idagi Afg‘oniston bilan aloqalarini muhokama qilar ekanmiz faqat ikki martagina pasayish dinamikasiga guvoh bo‘lamiz. Ushbu davrlarning birinchisi, Sobiq Ittifoq kuchlarining Afg‘onistonga bostirib kirishi (1979-1982) va ikkinchisi, Tolibonning avvalgi hukumati davrida (1996-2001) sodir bo‘lgan edi. Lekin Turkiya shu davrlarda ham so‘z yuritilayotgan mamlakatdagi vakolatxonalarini yopmagan. 2002-yildan boshlab esa NATO va ISAF doirasida Turkiya bu mamlakatda ko‘plab loyihalar, jumladan, yo‘llar, ko‘priklar, maktablar, universitetlar, kutubxonalar, shifoxonalar, davlat va nodavlat majmualarini qurish jarayonlarida faol ishtirok etib kelmoqda. Tashqi siyosatning ushbu yutuqlariga Anqara diplomatiyasining texnik imkoniyatlari va faolligi tufayli erishildi. Anqaraning 2021-yildan keyingi Afg‘oniston bo‘yicha tashqi siyosatining asosiy ustuvor yo‘nalishini ekstremistik guruhlarning mintaqaviy tarqalishi va jilovlab bo‘lmas migratsiya yukining zararlari bilan bog‘liq bo‘lgan ba’zi xavotirlari prizmasidan qarash orqali yaxshiroq anglash mumkin. Shuningdek, Turkiyaning Markaziy Osiyo davlatlari bilan chuqur munosabatlari uchun savdo aloqalari va sarmoya kiritish erkinligi judayam muhim hisoblanadi. Bularni ta’minlash uchun mintaqaviy barqarorlik, xususan afg‘on mojarosining bartaraf etilishi rasmiy Anqara uchun kun tartibidagi dolzarb vazifa o‘laroq, bu boradagi har bir harakat Turkiyaga Turkiy dunyoda nufuzini yanada oshirish imkonini beradi[1].

**Natijalar.** Mazkur fikrlarning davomi o‘laroq Turkiya siyosiy elita ishonchini jalb qilish jihatdan Afg‘onistondagi ijtimoi-siyosiy jarayonlarda ustunligini saqlab qolishga urunmoqda. Turkiya Afg‘onistondagi siyosati va mavjudligi orqali bu davlatning siyosiy madaniyati va nufuzli shaxslari hamda

 Doi: 10.24412/2181-9874-2024-1-329-340

ISSN: 2181-9874 SJIF 2022: 6.698

guruhlarining faoliyatlaridan xabardor. Turkiya 2001-yildan beri H.Karzay va A.G‘ani ma’muriyatlari bilan yaqin siyosiy aloqalar o‘rnatgan. Turkiya Afg‘oniston rasmiylari bilan yaqin munosabatlardan tashqari, afg‘on arboblari va siyosiy partiyalari, xususan, Afg‘onistondagi o‘zbeklar yetakchisi Abdurashid Do‘stum bilan ham hamkorlikni yo‘lga qo‘ygan. Turkiya Pokiston va Qatar vositachiligida Tolibon bilan ham yaqin aloqa o‘rnatishga muvaffaq bo‘ldi. Ochiq manbalarga ko‘ra, ma’lum davrlarda A. Do‘stum, B.Rabboniy va boshqa siyosiy liderlar Turkiyada yashashgan, bu esa Afg‘oniston siyosiy elitasi orasida ushbu davlatning ta’siridan dalolat beradi.

Xalq diplomatiyasi salohiyatidan kelib chiqib Turkiyaning Afg‘onistondagi ta’siri yildan-yilga ortib boradi, degan xulosaga kelishimiz mumkin. Turkiya “yumshoq kuchi” ning yana bir muhim vositasi Afg‘onistonning rasmiy tillarida turk seriallarini namoyish etishdir. E’tiborlisi, bugungi kunda Afg‘onistonning markaziy kanallari Tolibon rahbariyatining ko‘rsatmasi bilan ushbu seriallarni ko‘rsatishda davom etmoqda. Shunday qilib, Turkiya uzoq muddatta Afg‘onistondagi turkiyzabon xalqlar hukumati va norasmiy yetakchilarining asosiy hamkorlaridan biri bo‘ladi.

Ta’lim sohasidagi hamkorlik masalasi Afg‘on-turk munosabatlarining kelajagini belgilovchi omillardan biri deyishimiz mumkin. Turkiya Afg‘oniston maktabchiligi tarixida yuz yildan buyon faol rol o‘ynab kelgan. Tolibon hokimiyatga kelishi fonida ko‘plab ziyolilar, olimlar, mutaxasislar mamlakatni tark etdi. Yangi tuzilgan Tolibon ma’muriyati esa yaqin kelajakda minglab mutaxasislarga ehtiyoj sezishini hisobga olsak, Turkiya bilan bu borada hamkorlik qilishga majbur bo‘ladi. Shu munosabat bilan Afg‘onistonning bo‘lajak hukumati ketgan mutaxassislar o‘rnini bosadigan kadrlarni tayyorlashi kerak bo‘ladi. Bu borada Turkiyaning ta’lim tizimi Afg‘onistonning ehtiyojlarini ma’lum darajada qondira oladi deyishimiz mumkin. Turkiya hukumati Afg‘onistonga zarur mutaxassislarni tayyorlash (birinchi bosqichda qisqa muddatli o‘quv kurslarini

 Doi: 10.24412/2181-9874-2024-1-329-340

ISSN: 2181-9874 SJIF 2022: 6.698

tashkil etish) uchun har yili stipendiyalar ajratishni davom ettirishi kutilmoqda, bu esa munosabatlarni mustahkamlash uchun ma'lum imkoniyatlar yaratadi[2]. Bu omillar bizga Tolibon hokimiyati davrida ham Turkiyaning Afg'onistondagi ta'siri yildan-yilga ortib boradi, degan xulosaga kelish imkonini beradi. Qisqa muddatda Afg'onistonda qanday davlat boshqaruvi bo'lishidan qat'iy nazar Turkiya bu mamlakatda faol rol o'ynaydi va Afg'onistondagi turkiy tilli xalqlar va ularning tashkilotlarini qo'llab-quvvatlaydi.

**Muhokama.** Xitoy va Rossiya o'rtasida mintaqaviy geosiyosat borasidagi raqobat AQShning ushbu mamlakatdan chiqib ketishi ortidan kuchaygani ham aniq. Bu Turkiya va Markaziy Osiyo davlatlari uchun muhim imkoniyatlarni taqdim etadi. Birinchidan, Markaziy Osiyoda Rossiya-Xitoy raqobatining kuchayishi bilan bir qatorda Pekin Xitoy-Pokiston-Tojikiston-Eron yo'nalishida o'ziga xos xavfsizlik kamarini iqtisodiy loyihalarga asoslanib yaratishga urunishga olib kelmoqda, bu esa avvalo mintaqaning turkiy davlatlari bilan samarali munosabatlarni yanada kuchaytirishni taqazo qiladi[3]. Bu muhitda Rossiya mintaqada Turkiya bilan yaqin hamkorlik qilib, Xitoyni muvozanatlashni istashi ehtimoldan yiroq emas. Ya'ni Moskva mintaqadagi ta'sirini Anqara bilan baham ko'rishga rozi bo'lishi geosiyosiy jihatdan maqbul ko'rilishi mumkin. Bu Turkiya uchun Markaziy Osiyoning turkiy davlatlari bilan integratsiyasi borasida muhim imkoniyat sifatida qabul qilinishi tabiiydir. Ikkinchi muhimlik shundaki, Turkiya va mintaqadagi turk dunyosi geosiyosatining xususan AQSh va umuman G'arb dunyosi nazarida ancha muhim darajaga ko'tarilishiga olib keladi.

Turkiy Davlatlar Tashkiloti mintaqadagi uzoq muddatli beqarorlik manbalarini kamaytirish uchun samarali mexanizmlar ishlab chiqishi lozimligi kundan kunga oydinlashib bormoqda. Shu nuqtai nazardan, Afg'onistondagi xavfsizlik bilan bog'liq vaziyat Markaziy Osiyo turkiy davlatlarini chinakam tashvishga solishi turgan gap. O'nlab yillar davom etgan urush va siyosiy notinchliklar 2021-yil avgustida Tolibon hokimiyatni egallab olishi bilan Markaziy

ISSN: 2181-9874 SJIF 2022: 6.698

Osiyoda katta ta’sir ko‘rsatgan edi, bu esa gumanitar vaziyatning yanada yomonlashishiga olib keldi[4]. Tolibon rejimi mintaqaviy kuchlar bilan hamkorlik qilish istagini bildirgan bo‘lsa-da, mamlakatdagi siyosiy va xavfsizlik bilan bog‘liq vaziyatdan kelib chiqqan holda va mintaqadagi loyihalarning kelajagi bilan bo‘g‘liq taxminlardan kelib chiqib alohida ko‘rib chiqish lozim.

Bu o‘rinda alohida ta’kidlash lozimki, turkiy dunyoning yetakchisi sifatida Turkiya afg‘on masalasini Turkiy Davlatlar Tashkilotining umumiy yig‘ilishlarida ham ko‘tarib kelayotganligi TDT a’zolarining umumiy qarashlari shakllanishiga xizmat qilmoqda. Ushbu tashkilotning Ashxabotda o‘tkazilgan 8-sammitida “Turk dunyosi Vision – 2040” nomli siyosiy va xavfsizlik sohasidagi kelgusi hamkorlik masalalariga bag‘ishlangan umumiy hujjat qabul qilindi. Turkiya sobiq Tashqi ishlar vaziri Mavlut Chavusho‘g‘li tashabbusi bilan 2021-yil 27-sentyabr kuni Afg‘onistondagi voqealarni muhokama qilish uchun TDT Tashqi ishlar vazirlari kengashining navbatdan tashqari yig‘ilish o‘tkazildi. Ushbu yig‘ilish davomida Afg‘onistondagi vaziyatlarga tashkilot a’zolarining munosabatlarini qamrab olgan 11 banddan iborat bayonot ishlab chiqildi. Unda Turkiy davlatlar Afg‘oniston aholisini har doim gumanitar jihatdan qo‘llab quvatlashga tayyor ekanligi, Afg‘oniston xalqining boy va xilma-xilligini aks ettirgan holda yakuniy, inklyuziv, birlashgan vakillik boshqaruvini barpo etishga qaratilgan sa’y-harakatlarni rag‘batlantirishga tayyor ekanligi, shuningdek, diplomatik vakolatxonalar xavfsizligini ta’minlash zarurligini ta’kidladi. Qochqinlar masalasi, narkotik moddalarning tarqalishi va terrorizm xafini kamaytirish chora tadbirlari ham kun tartibidagi muhim masala o’laroq ko‘rib chiqildi. Bunday turdagi mintaqaviy geosiyosiy jarayonlar turkiy davlatlar integratsiyasi jihatidan mafaatlar kesishadigan eng muhim nuqta sifatida mamlakatlarning istiqboldagi yaqin hamkorligining darajasini ham belgilab beradi.

Afg‘onistonda respublika hukumatining inqirozidan so‘ng Markaziy Osiyodagi Turkiy davlatlari o‘z tashqi siyosatining afg‘on yo‘nalishda o‘z milliy

 Doi: 10.24412/2181-9874-2024-1-329-340

ISSN: 2181-9874 SJIF 2022: 6.698

manfaatlari talqini nuqtayi nazaridan bir qancha qatiy qadamlar tashlashdi. “Tolibon” vakillari O‘zbekistonga (yuksak darajada) va Turkmanistonga (vazir o‘rinbosari maqomida) safar qildi. Qozog‘iston, Qirg‘iziston, Turkmaniston va O‘zbekistonning rasmiy vakillari turli darajada Kobulga tashrif buyurdilar[5].

2021-yilning dekabr oyida Turkiy davlatlar tashkiloti ekspertlar hamjamiyati Afg‘oniston bo‘yicha muhim masalalar yuzasidan Istanbulda uchrashishdi. O‘zbekiston Respublikasi Prezidenti huzuridagi Strategik va mintaqalararo tadqiqotlar instituti direktorining o‘rinbosari A. Ne’matov o’z chiqishida Turkiy davlatlar tashkiloti a’zolari afg‘on xalqiga gumanitar yordam ko‘rsatishda birgalikdagi sa’y-harakatlarni birlashtirishi va muvofiqlashtirishi zarurligini ta’kidladi. Davlatimiz vakilining so’zlariga ko’ra, Afg‘onistonda ijtimoiy-iqtisodiy va infratuzilmaviy loyihalarni amalga oshirishda turkiy davlatlarning kuchlarini birlashtirish va salohiyatidan foydalanish muhim, bu esa uning iqtisodiy rivojlanishiga va mintaqaviy hamda global iqtisodiy munosabatlarda ishtirok etishiga hissa qo‘shadi. Termiz shahridagi Afg’oniston yoshlarini o’qitish ta’lim markazida eng ko‘p talab qilinadigan sohalarda afg‘on yoshlarini tayyorlash ishlarida hamkorlik qilish maqsada muvofiq hisoblanadi. Bu esa mamlakatda sog‘liqni saqlash, ta’lim, qishloq xo‘jaligi, qurilish, transport va boshqa sohalarda malakali kadrlarning keskin tanqisligini boshdan kechirayotgan Afg’oniston uchun nihoyatda dolzarbdir**.**

O’tkan yili 15-iyun sanasida Turkiyaning O’zbekistondagi elchisi Olgan Bekar O’zbekiston Prezidentining Afg’oniston bo’yicha maxsus vakili I.Ergashev bilan uchrashuv vaqtida O’zbekistonning Afg’oniston masalasidagi harakatlari e’tirof etgan holda ularni qo’llab quvvatlashini ma’lum qilgan edi. Ushbu dalillar Afg’oniston borasida Turkiya va O’zbekiston o’rtasida o’xshash yondashuvlar strategiyasini ishlab chiqish mumkinligini kun tartibiga olib chiqmoqda.

Afg‘oniston masalasida Turkiya va O‘zbekiston mamlakatlarining tashqi siyosatidagi ritorikaga o‘xshash tendensiyaga ega mamlakat sifatida Turkmaniston

ISSN: 2181-9874 SJIF 2022: 6.698

namoyon bo‘ladi. Turkmaniston Afg‘onistonning shimolidagi millatlar bilan etnik jihatdan juda yaqin davlat. Turkmaniston xalqaro maydonda betaraflik tamoyilini e’lon qilish bilan birga tarixan Afg‘onistondan kelishi mumkin bo‘lgan tahdidlarni tan olishdan bosh tortgan yagona Markaziy Osiyo davlati edi. Turkmaniston o‘zining bu pragmatik qadamini 1996-yil 4-oktabrda Afg‘on muammosiga bag‘ishlangan Markaziy Osiyo va Rossiya prezidentlarining Qozog‘istonda bo‘lib o‘tgan uchrashuvida Turkmanboshi S.Niyozov ishtirok etishdan bosh tortish orqali namoyon qilgan. “Turkmaniston betaraf davlat bo‘lgani uchun Afg‘oniston bilan bog‘liq muhokamalarda ishtirok etmaydi. Afg‘onistonda sodir bo‘layotgan har qanday jarayon afg‘on xalqining ichki ishi bo‘lib, biz Tolibon tomonidan xavf yo‘q deb hisoblaymiz. Qolaversa, bir yildan ortiq vaqt mobaynida turkman-afg‘on chegarasining toliblar tomonidan nazorat qilinayotgan qismi eng tinch hudud hisoblanadi” – deya Turkmaniston siyosiy elitasi o’z fikrini ma’lum qilgan edi. Bu fikrlarni izohlar ekan rossiyalik xalqaro munosabatlar bo‘yicha ekspert E.Dmitriyeva: “Turkmanistan betaraf mamlakat o‘laroq Tolibonning avvalgi hokimiyati bilan ham samarali tashqi aloqalar olib borgan. Afg‘oniston bilan 800 km umumiy chegaraga ega ekanligini hisobga olsak, Ashxabodning Kobul bilan pragmatik munosabatlarini tushunish mumkin edi[6]”, – deya Turkmanistonning masalaga geosiyosiy yondoshuvini ochib bergan.

Bugungi kunda ham Tolibon muvaqqat hukumati va Ashxobod o‘rtasida samarali muloqot va iqtisodiy sohadagi hamkorlik davom etmoqda. Turkmaniston Tashqi ishlar vazirligining xabar berishicha Afg‘oniston sanoat va savdo vaziri vazifasini bajaruvchi Nuriddin Aziziy boshchiligidagi delegatsiya 2024-yil 4-6-mart kunlari Turkmaniston-Afg‘oniston savdo aloqalarini kengaytirish bo‘yicha biznes-forum va boshqa tadbirlarda ishtirok etish uchun Ashxabodga tashrif buyurdi[7]. Tashrif mobaynida Tolibon delegatsiyasi bilan trans-chegaraviy daryolardan foydalanish, gidrotexnik inshootlar qurilishidagi hamkorlik masalalari, xalqaro huquq asosida hamda yaxshi qo‘shnichilik, o‘zaro hurmat, tenglik va

ISSN: 2181-9874 SJIF 2022: 6.698

oshkoralik tamoyillari asosida suv resurslarini boshqarishning tegishli mexanizmlarini yaratish orqali transchegaraviy daryolar bo‘yida joylashgan barcha davlatlarning manfaatlarini so‘zsiz hurmat qilish masalalari ham muhokama qilndi.

Afg‘oniston bilan umumiy chegaralarga ega bo‘lmagan Qozog‘iston to‘g‘ridan to‘g‘ri tahdidlar, xavfsizlik bilan bog‘liq ulkan qo‘rquvlarga ega emas. Bu Ostonaga Afg‘oniston masalasida bir muncha vazminroq tashqi siyosat yurg‘izish imkonini taqdim etadi. Qolaversa, Qozog‘iston va Afg‘oniston aholisi o‘rtasida etnik o‘ziga xoslik yo‘qligi Afg‘onistondagi ijtimoiy-siyosiy vaziyatlarga nisbatan xolis munosabatda bo‘lishga imkon yaratdi. Qozog‘istonning Afg‘onistonga nisbatan tashqi siyosatining aynan shunday geosiyosiy omiliga to‘xtalgan tojikistonlik soha ekspertlari Sh.Rizoyon va M.G‘iyosovlar o‘z monografiyalarida “Qozog‘iston bilan Qirg‘iziston Afg‘oniston yo‘nalishida o‘rtacha faollik ko‘rsatmoqda. Bunday siyosat Nursulton bilan Bishkekning Afg‘oniston bilan umumiy chegarasi yo‘qligiga asoslanadi, chunki ular qo‘shnichilikning ikkinchi halqasida turibdi[8]”, deya izoh berishgan edi.

2021-yil hokimiyat tizgini Tolibon qo‘liga o‘tganidan keyin ham Ostona Kobul bilan hamkorlik aloqalarini davom ettirishini ma’lum qildi. Qozog‘istonning manfaatlaridan kelib chiqib iqtisodiy va madaniy jihatdan Afg‘onistonga chuqur kirishga urunayotganini sezish qiyin emas. Ostona Afg‘onistondagi savdo iqtisodiy sohalarda O‘zbekistonni ham ortga qoldiradigan ko‘rinadi. Qozog‘iston Afg‘onistonning eng ko‘p tovarlarini sotib oluvchi mamlakatlarning kuchli o‘ntaligiga kirsa, eng ko‘p import mamlakatlar qatorida beshinchi o‘rinda turadi. Shuningdek gumanitar diplomatiya siyosatining tarkibiy qismi o’laroq Tolibonning yangi ma’muriyatiga Qozog‘iston 5 ming tonna don mahsulotlarini yubordi[9].

Demak Qozog‘iston ham xuddi Turkiya va O‘zbekiston singari Afg‘oniston xalqiga ko‘maklashish va turmush tarzini yaxshilash maqsadida har yili gumanitar yordam doirasida birlamchi oziq-ovqat, kiyim-kechak va dori vositalarini yuborish bo‘yicha peshqadam.

 Doi: 10.24412/2181-9874-2024-1-329-340

ISSN: 2181-9874 SJIF 2022: 6.698

Qirg‘iziston ham Afg‘oniston bilan bevosita tutash nuqtalarga ega bo‘lmasada Tojikiston bilan chegaralarining mo‘rtligi tufayli Afg‘onistondan bo‘lishi mumkin bo‘lgan ehtimoliy tahdidlardan to‘liq himoyalanmagan. Qirg‘iziston hukumati Pokiston yoki Afg‘oniston shimolidagi turli terrorchi va ekstremistik guruhlarga a’zo bo‘lgan qirg‘izlardan xavotirga tushishi mumkin. Aynan shu omil Bishkek ma’muriyatining Afg‘onistondagi voqealar rivojini ehtiyotkorlik bilan kuzatishga undaydi. Bu o‘rinda Bishkek ma’muriyati tashqi siyosatida Turkiya va turk dunyosi omili (Markaziy Osiyo) ustuvor ahamiyatga ega bo‘lishi mumkin. 2021-yilning oktyabr oyi oxirida Qirg‘iziston Milliy xavfsizlik qo‘mitasi Turkiyaga 40 ta zirhli texnika va hozirgi kunda juda mashhur bo‘lib ulgurgan “Bayraktar TB2” uchuvchisiz uchadigan dronlariga buyurtma berganliklarini ma’lum qildi[10]. Bu harakatni yuqoridagi fikrlarimizni aniq ko‘rsatgichi sifatida qabul qilishimiz mumkin bo‘ladi.

Prezident Sadir Japarov 2023-yil BMT minbaridan turib, xalqaro hamjamiyatdan afg‘on xalqiga har tomonlama gumanitar yordam ko‘rsatishni so‘radi[11]. Afg‘oniston yirik xalqaro infratuzilma loyihalari tranziti uchun qulay geosiyosiy hududda joylashganligi tufayli, ularning amalga oshirilishi nuqtai nazaridan o‘z manfaatlarri doirasida Bishkekni qiziqtiradi. Bu borada eng muhim loyiha Qirg‘iziston Respublikasidan Janubiy Osiyo mamlakatlariga energiya eksportini, shuningdek, bir qancha transport yo‘laklarini o‘tkazish dasturlarini o‘z ichiga oluvchi CASA-1000 loyihasidir[12]. Dunyodagi eng yirik toza gidroenergetika resurslariga ega davlatlardan biri sifatida Qirg‘iziston uchun bu loyiha ulkan ahamiyatga ega. 2024-yilda Qirg‘iziston mavjud voqelikni yaxshi anglab yetgan holda Kobulga bir necha marta ekspertlar va rasmiylardan iborat delegatsiyalarini yubordi.

Geografik nuqtai nazaridan Afg’onistondan birmuncha olisroqda joylashgan turkiy dunyoning muhim qismi bo‘lgan Ozarbayjon ham Afg‘oniston masalasida qizg‘in qarashlar sohibi bo‘lmasa-da, iqtisodiy va xavfsizlik nuqtai nazaridan

 Doi: 10.24412/2181-9874-2024-1-329-340

ushbu masalani kun tartibidan hech qachon butunlay olib tashlamagan. 2001-yildan boshlangan ISAF ning operatsiyalarida Ozarbayjon ham ishtirok etgan[13]. Ozarbayjonning Afg‘oniston bilan transport sohasidagi hamkorligining natijasi sifatida beshta davlatni o‘z ichiga oluvchi, qiymati 2 milliard dollarga teng bo‘lgan yirik Lapis lazuli transport koridorining faoliyatini esga olish mumkin. Ushbu loyiha Afg‘onistonni Yevrosiyo mintaqasi bilan bog‘lovchi yagona makro loyiha ekanligi bilan ahamiyatlidir. 2018-yilning 13-dekabrida Hirot shahrida ushbu yo‘lakning ilk faoliyatiga start berildi. Shu kuni 9 ta og‘ir yuk mashinalardan iborat karvon Serxatobodga (Turkmaniston), undan Bokuga yo‘l oldi[14]. “Lapis-Lazuli” yo‘lagining muvaffaqiyatli ishga tushirilishi mintaqa davlatlarining iqtisodiy farovonligiga kuchli turtki berishini hamda tabiiy resurslar va qishloq xo‘jaligi mahsulotlarini eksport qilish, qolaversa yangi ish o‘rinlari yaratish imkoniyati tufayli Afg‘onistondagi vaziyatni tezroq barqarorlashtirishga xizmat qilishi mumkinligi bilan amaliy xarakterga ega.

**Xulosa** sifatida aytish mumkinki, Afg‘onistondagi nizolar Turk dunyosi mamlakatlarining iqtisodiy, migratsion va xavfsizlik sohasidagi ba’zi faoliyatlari uchun tahdid sifatida baholanishiga sabab bo‘ladi. Ushbu bahsli masalalarda turkiy dunyo gumanitar diplomatiya va iqtisodiy integratsiyon chaqiriqlar orqali Afg‘onistonni hamkorlikka chorlashga urinmoqda. Afg‘oniston mintaqaviy hamkorlik jarayonlariga qo‘shilishi bilan, Turk dunyosining geosiyosiy va geoiqtisodiy roli, xususan Turkiy Davlatlar Tashkilotining ahamiyati yanada ortadi. So‘ngi yillarda Afg‘oniston masalasida eng ko‘p uchrashuvlar tashkil qilgan mamlakat sifatida O‘zbekiston Tolibonning mintaqa va dunyo hamjamiyati bilan samarali muloqot o‘rnatishi uchun kelajakda ham o‘zini muhim platforma sifatida taqdim etishi uning bu mamlakatga nisbatan pragmatik tashqi siyosatini ochib beradi. Qozog‘iston, Qirg‘iziston va Ozarbayjonning Afg‘oniston bilan bevosita chegaralari yo‘qligiga qaramasdan, ularning tashqi siyosati qolgan turkiy davlatlarning yondashuvi bilan mos keladi. Bu xulosani Ozarbayjonning 2024-

yilda o'z elchixonasini Afg'onistonda tashkil qilishi va Qozog'istonning Tolibonni ta'qiqlangan terroristik tashkilotlar ro'yxatidan chiqarishi bilan dalillashimiz mumkin bo'ladi.

## ADABIYOTLAR

1. Erol M., Basharan D. Effects of Afghanistan Based Events on Turkey and Turkish World Geopolitics // Demokrasi Platformu Dergisi. Vol 10, № 35. 2021. – P.16.
2. Хайруллин Т.Р., Коротаев А.В. Борьба между катарско-турецким и саудовско-эмиратским блоком за влияние в Афганистане // Контуры глобальных трансформаций: политика, экономика, право. – 2022. Т.15. №.2. – С. 240– 252. DOI: 10.31249/kgt/2022.02.13
3. Erol M. S., Doğacan B. "Afganistan Merkezli Gelişmelerin Türkiye ve Türk Dünyası Jeopolitiğine Etkileri" // Demokrasi Platformu Dergisi, 10 (35). – 2021. S.21
4. Demir C., The Organization of Turkic States: Implications for the Regional Balance of Power // The Journal of Security Strategies, OTS Special Issue. – 2022. P.58 DOI: 10.17752/guvenlikstrtj.1104776
5. Ғиёсов М., Ризоён Ш. «Толибон» ҳаракатининг Афғонистондаги бир йиллик «ҳукмронлиги» // Uz Analytics (USA). Date of publication: 26.08.2022. URL: https://www.uzanalytics.com/siyosat/10328/
6. Dmitrieva E.L. The influence of the Taliban coming to power in Afghanistan on the situation in the republics of Central Asia. Condensed abstract // Russia and the Moslem World, 2022, № 2 (316), P. 66-67.
7. Turkmaniston Tashqi ishlar vazirligi: OAV uchun bayonot // https://www.mfa.gov.tm/ru/news/4399
8. Ризоён Ш. Ш, Гиёсов М. Ф, Афганистан до и после возвращения Талибан. Монография. – Душанбе: Дониш, 2023. – С.103.
9. دیدار نماینده ویژه قزاقستان با معاون نخستوزیر طالبان Tasnim News, https://bit.ly/2XJzgf1
10. Kırgızistan semaları Bayraktar TB2 SİHA'lara emanet: https://www.savunmatr.com/kirgizistan-semalari-bayraktar-tb2-sihalara-emanet/
11. Д. Каримов Кыргызстан готов развивать взаимовыгодные связи с Афганистаном https://rg.ru/2024/02/07/afganskaia-ottepel.html
12. CASA-1000: Расширяя доступность к чистой энергии в Центральной Азии и Южной Азии https://www.casa-1000.org/ru/home-ru/
13. Азербайджан готов вносить свой вклад в операции в Афганистане и после 2014 года – глава минобороны https://tass.ru/mezhdunarodnaya-panorama/569828

